Pamph
~~La Minor~~ La Teut
~~European~~
K



# KOARTE OANWIZING

BY DE PUNTEN FEN STUDZJE, HOKKER YN DE OPROPPING FEN 1911 ESFH. NEAMD BINNE FOR HJAR DY'T IN BIWIIS FEN BIKWAMENS FOR IT LESJAEN YN FRYSK OP FOLKSSKOALLEN BIHELJE WOLLE.

---

UTJOWN TROCH DE KOMMISJE FOR IT UNDERWYS YN FRYSKE TAEL, OANSTELD FEN WEGEN IT SELSKIP FOR FRYSKE TAEL- EN SKRIFTENKENNISSE FEN 1844.

1914.




Electr. Printerije „Nieuwsblad van Friesland", Hearenfean.

# FOARWIRD TA DE KOARTE OANWIZING FOR STUDZJE YN FRYSK.

Yn it forslach, dat yn 1913 oer it skoalle-ûnderwys yn Frysk útbrocht is, waerd de hjir neikommende hânlieding al oankindige as eat dat net mist wirde koe by de foarbiriedding ta in eksamen for lesjaen yn Frysk op folksskoallen. Nou't hja forskynt, is it nedich dêr inkele taljochtingen oan foaropgean to litten, hwet de punten IV*a* en IV*b* oangiet.

It is winskelik det de master mei goede Fryske skriften bikend is, sa't er, as it Frysk lêzen en skriuwen bij de bern *nei eask* forsoarge is, hjarren de moaijens fen dêrta geskikte stikken hearre litte kin. Dêrom binne hjir in riichje boeken opneamd, dy for dit doel tsjinje kinne; det der bûtendat noch hjir en dêr hwet goeds op himselme to finen is, wirdt jerne tajown, mar de rige koe net al to lang wêze en men hearde de boeken ek maklik krije to kinnen. Allinnich datjinge hwet *yn de tsjinwirdige stavering* (dy fen 1879) skreaun is waerd oanstjut, hwent ús kommisje wit út ûnderfining, det sels yn de hjoeddeiske Fryske stavering lang net eltsenien fêststiet, sa't it saek is der by de biëage stúdzje neat oan ta to foegjen dat fen de nou brûkte stavering ôfwykt.

Bij de Koarte Kronyk moat der op wiisd wirde, det it om de *Fryske taelbiweging* giet, en *net* om it Fryske skriftendom. It lêste scil troch de Paedwizer yn de Fryske Skriftenkennisse ta syn rjucht komme, dêr't it Selskip fen 1844 in kommisje fen gearstalling for bineamd hat. Dizze kear kaem it der op oan, dy persoanen en saken op inoar folgje

to litten, dy der ta meiholpen om it Frysk yn eare to hâlden en foart to sterkjen. Det ús dit for de lêste tiden better slagje woe as for dy fen earder, leit him dêr oan, det alles nou folle mear as tofoaren op skrift set wirdt en yn printinge forskynt; dit oangeande mei hjir wol in wird fen tank oan de hear S. van der Burg útbrocht wirde, dy't dêryn for ús Selskip sa folle goeds biwirke hat.

Der scoe mannichien neamd wirde kinne as b.g. de hear P. A. Wilhelmy, dy't aloan en op allerhânne wize — troch goed ynsjuch en geskiktens yn it oanpakken fen dingen — it Frysk foartsterke hat, sûnder det der oer syn dieden folle biskreaun stiet. Mar ús bistek lit net ta dêr allegearre oer út to wreidzjen.

Om net to folle herhelling to krijen, is it Selskip for Fryske Tael- en Skriftenkennisse meastentiids allinne mei „it Selskip" oanjown (mei ef sûnder 1844 der by).

Wy slute mei de winsk det dizze kronyk fen de Fryske taelbiweging ta *fierdere bifoardering* fen de Fryske sprake bydrage mei.

*De Kommisje for it Underwys yn Fryske Tael:*

O. H. SYTSTRA, *Foarsitter.*

P. DE CLERCQ, *Skriuwer.*

April 1914.

# KOARTE OANWIZING

**by de Punten fen Stúdzje, hokker yn de Opropping fen 1911 ensfh. neamd binne, for hjar dy't in biwiis fen bikwamens for it lesjaen yn Frysk op folksskoallen bihelje wolle.**

---

Om nei eask oer de boppeneamde punten op de hichte to kommen, scil it nedich wêze det neigien wirdt:

For **punt** { **I,** *Fryske klanken, stavering, wirdleare:*
**II,** *Fryske sinbou, taeleigen:*

Beknopte Friesche Spraakkunst van Mr. Ph. van Blom (1889),

Lytse Fryske Spraekleare fen G. Postma & P. de Clercq (1904),

Lêz- en Taelboekje fen P. Sipma (1906), 2 dieltsjes, *elts mei hjar „Wird foarôf";*

for **punt III,** *Wize fen ûnderwys jaen yn 't Frysk:*

it „Wird foarôf" yn de beide niisneamde boekjes fen P. Sipma;

de lêzingen oer Frysk lesjaen fen O. H. Sytstra (Forjit my net 1902, 1907);

de lêzingen oer Frysk lesjaen fen P. Sipma (Forjit my net 1908, 1909);

fierders heart de tapassing fen dy stúdzje oefene to wirden op de lêzleskes yn de skoalleboeken fen Sipma (hjirboppe neamd), E. Zwart (Us Doarp, 1907), J. J. Hof (Yn eigen Tún, 1909), en op it bernelêzboek „Ut 'e âlde Doaze" fen Wielsma & Hornstra (1912);

for **punt IVa,** *Kennisse fen Nijfryske skriften,* dy hwet to bitsjutten habbe, forsafier hja yn de stavering fen 1879 forskynd binne. Hjir kinne binammen ta fen tsjinst wêze:

Rimen en Teltsjes fen de Broerren Halbertsma (4e printinge, Dimter, 1895, nou to Ljouwert);

Blomlêzing út de Gedichten fen Harmen S. Sytstra (1e en 2e printinge, 1894 en 1909);

Peaskeblommen, Stikken út de foarste rigen fen Iduna (diel I, Proze, 1907);

Waling Dykstra's Frysk Lêzboek (1883);

Waling Dykstra's Fryske Húsfrjeon (*nije* útjefte, 5 jiergongen, 1900/04);

Waling Dykstra's forhalen: De Silveren Rinkelbel, Fryske Thyl Ulespegel, esfh., yn de stavering fen *nou*;

Waling Dykstra's toanielstikken: De Utfenhûzer by de Bakker, Omke Wibren e. s. Erfgen., esfh., yn de stavering fen *nou*;

Tj. G. van der Meulen, Ald en Nij (2 dielen, Birgum, 1910);

It jonge Fryslân, Sangen & Rimen fen jonge Fryske skriuwers, byienbrocht fen P. J. Troelstra en O. H. Sytstra (1881);

For Hûs en Hiem, útjown fen P. J. Troelstra en Tj. E. Halbertsma (8 jiergongen, 1888/95);

de skriften fen J. S. van der Steegh (1880/84), O. Stellingwerf (1881/88) en C. D. van der Weg (1884/86);

Jan fen 'e Gaestmar (J. J. Hof): Klankboarne (1906), Omstikken en Sydstikken (1907);

Pieter Jelles (Troelstra), Rispinge (1909);

Jiffer S. Kloosterman, Ruth, in hânfol Ieren (1910);

Dr. G. A. Wumkes, Frysk Foardrachteboek (1911);

T. E. Halbertsma, Ut it âlde Laech (1912);

de toanielstikken fen Velstra, Hylkema, Canne, Schuitmaker;

for **punt IVb**, *Forrin en doel fen de Fryske taelbiweging.* Men fynt hjir meidielingen oer yn:

1. de Feestrede fen Waling Dykstra by it 50-jierrich bistean fen it Selskip for Fryske Tael- en Skriftenkennisse (Ljouwert, R. van der Velde, 1894);

2. de jiergongen fen Forjit my net, to bigjinnen mei 1898 oant nou ta, wylst hjir (neffens de skiedkindige tiidsrige) yn 't koart folget, hwet yn dy 90 jier mei it Frysk datoangeande bard is.

1823. De broerren Dr. Joost, Dr. Eeltje, Tjalling Hiddes Halbertsma hjar ynset ta it oplibjen fen de âlde Fryske sprake. De *stoffe* fen hjar Rimen en Teltsjes wier ynfrysk en foel der destiids by de ljue danich yn; nei it *uterlik* waerd it Frysk dêryn bihânle as in Hollânske tongslach, en dêrtroch hat soks nou for ûs hwet in freamd ânsjen. Troch de Halbertsma's hjar skriften en Dr. Joost syn soargjen for de útjefte fen it Wirdboek is it Frysk tige foarútholpen, mar hja stienen oars bûten de Fryske taelbiweging, lyk as dy hjar yn 1844 en letteroan utere hat.

1827. It Friesch Genootschap van Geschied-, Oudheid- en Taalkunde oprjuchte. Foar 1844 sawol as dêrnei hat dizze ynstelling him ek mei it Nijfrysk besich hâlden, en dit û.o. stipe troch it útjaen fen „It Friesch Jierboeckje", mei bydragen fen de Halbertsma's, R. Posthumus, A. Telting, J. G. van Blom, R. Windsma en oaren. Dat jierboekje is 6 kear forskynd: yn de jierren 1829/31 en 1833/35.

1833. Jap Per Hansen (1767—1855) to Keitum op Sylt lit syn fortsjinstlik Noardfrysk toanielstik fen 1809 „De Gjirgert ef de Sylter Pitersdei" op 'e nij printsje, tagelyk mei oare bydragen yn Sylter Frysk en in foarwird yn it Dútsk mei taelkindige opmerkingen oer de Sylter tongslach (3e printinge yn 1896). Dat toanielstik is faken opfierd, en Hansens lieten wirde nou noch songen.

1834/86. Karl Freiherr von Richthofen syn skreppen for it Aldfrysk: „Aldfryske Rjuchtsoarkonden" en „Aldfrysk Wirdboek", beide yn 1840 útjown; „Undersikingen oer de Skiednisse fen it Fryske Rjucht", 1880/86 forskynd. Op syn wirk

fen dregens en swide flyt is faken yn de Nijfryske biweging tobekwiisd, en it hat dêr ynfloed op hawn; *yn haedsaek biskôge* is Von Richthofen dêryn noch fen nimmen oertroffen wirden (sjuch it wird by syn forstjerren yn „Forjit my net” fen 1888).

1844. Stiftinge fen it Selskip for Fryske Tael- en Skriftenkennisse; de haedmannen dêrby wieren: Tiede Roelofs Dykstra, Harmen Sytses Sytstra (destiids noch Zylstra neamd) en Jacobus van Loon Js. Fen de oare stifters komt allinnich D. Hansma letter as skriuwer en stiper foar. Dykstra en Sytstra, warbere Fryske taelbifoarderers, doelden mei hjar wirk op in „Great Fryslân”, dat yn Nederlân gearhong mei Saterlân yn Oldenboarch en Noardfryslân yn Sleeswyk; it kearen fen de ôfbrekkende Hollânske, Dútske en Deenske ynfloed op Fryske tael, seden en brûkmen waerd fen hjarren nedich achte.

1845. Harmen Sytstra’s Frysk tiidwirkje „Iduna” for it earst útjown. Yn Sweden forskynde yn 1811/24 jierliks in boekje ûnder dy namme, mei bydragen oer skiednis, âldheid- en taelkinde fen Skandinaviën; de skriuwer, dichter en skiedkindige Erik Gustaf Geijer — in man fen biteikenis — wier dêr de samler fen. Eft de Fryske „Iduna” fen de Sweedske syn namme krige, is oant nou ta net útmakke, alhowol beide boekjes nei it *âlde* tobektaeste en dit yn eare hâlde wolle, yn de geast fen de romantyk.

Sytstra’s stribjen wier it Nijfrysk, binammen yn de stavering, nei it Aldfrysk to regeljen: soks koe for de inkelde man, mar net for it algemien. Njunkenlytsen fiert hy dat stelsel yn syn tiidwirkje út, en dêrfendinne kaem de bineaming „Idunastavering”.

1860/85. Waling Dykstra’s 25-jierrich Winterjounenocht, earst mei Tjibbe Gearts van der Meulen, do mei Gerben Colmjon, fierders mei Auke Boonemmer, en de lêste 10 jier allinnich. Syn foardrachten en syn skriften makken by de

Friezen gâns opgong; hy wier for it yn stân hâlden fen it Frysk as folkstael, en hat him dêr trochrinnend oan hâlden. Sj. „Wintergrien: Tobeksjen op it oulein paed", Joure 1886, oerprinte yn de nije útjefte fen de Fryske Húsfrjeon fen 1904.

1861. Oanfitere troch it foardragen fen Waling Dykstra en syn maten rekket men oan 't komeedzjespyljen. It bigoun troch ljue fen Menaem en gûdden fen Drachten. Dêrnei waerd de rederikerskeamer „Thalia" to Grou oprjuchte, mei A. Bouma, P. van der Goot, C. Wielsma en oaren as meiwirkers; de útfieringen fen dit selskip stienen boppeoan en wieren ta foarbyld for hwa linkenoan folge.

1862. H. S. Sytstra en T. R. Dykstra koart nei inoar forstoarn. J. van Loon Jsn., fen bigjin oan skriuwer, wirdt nou foarsitter fen it Selskip; jierren lang hat hy dêr tige war for dien, en op syn oanstean waerd mei it Frysk Wirdboek in bigjin makke, dat nei Dr. Joost Halbertsma's dead 10 jier lizzen bleaun wier. Sj. „Forjit my net" 1887 en 1903.

G. Colmjon bisoarge fierders oant 1870 de útjefte fen „Iduna" en sûnt dat jier oant 1884 wier er de samler fen it tiidskrift „Forjit my net". De Idunastavering waerd noch in tiidlang fen Colmjon brûkt, en dêrnei opjown.

1869. Dr. Joost Halbertsma formakket by syn forstjerren al syn hânskriften en oanteikeningen, en syn greate boekerije oan de Provinsje Fryslân, ûnder bitingst det hja in Frysk-Hollânsk Wirdboek rémeitsje en útjaen litte scil. Dizze foarslach wirdt yn dat jier fen de Provinsiale Steaten oannommen; it wirdboek is 1895—1911 printe en yn 4 dielen útjown. Fen 1880 oant 1884 hat Colmjon oan de foarbireiding arbeide; nei dy syn forstjerren hie Waling Dykstra by it útjaen fen de 3 earste dielen de lieding, wylst Johan Winkler it 4e diel mei de Fryske eigennammen gearstalde. Mannichien hat ta dizze útjefte meiwirke, dêr Mr. Ph. van Blom en

Nots. S. van der Burg by neamd wirde moatte for drege arbeid *jierren lang.* Sj. for de skiednis fen dit wirk de ynlieding fen 1898 yn diel IV, it foarwird fen 1900 yn diel I, en it slotwird fen 1911 yn diel III fen it Wirdboek.

1875/1877. Min bigjint to fielen det ienriedigens yn de Fryske stavering tige nedich is. Colmjon, dy't earst de Iduna-stavering folge, wier neffens „Forjit my net" 1875 letteroan mear foar dy fen Joost Halbertsma; Dr. L. C. Murray Bakker hold him neffens „F. m. n." 1877 oan dy fen de earste Fryske skriuwers as Gysbert Japix esfh. — Mr. Ph. van Blom's goed ynsjuch de Fryske stavering oangeande, al sûnt syn lêzing fen 1860 yn de miene gearkomste fen it Selskip (sj. „De Vrije Fries", diel 9, 1862, blds. 84/98).

1876/79. Fêststelling fen de Fryske stavering troch Mr. Ph. van Blom en fjouwer oaren. Greate ynwirking dêrtroch op it lêzen en skriuwen fen it Frysk, dat gâns tanimt. Mr. van Blom's Fryske spraekkinst, mei Hollânske forklearing útjown, folget yn 1889 (sj. „De Vrije Fries", diel 21, 1913, blds. 294/295).

1876. It Frysk Lieteboek gearstald en útjown troch J. van Loon Js. en M. de Boer.

1878/80. Untstean fen it Ljouwter Toanielselskip, trochdet de spilers fen de Ljouwter Selskipskrite út jildlike reden hjar ôfskaetten. It waerd oprjuchte fen S. H. Hylkema, H. W. Wester, P. A. Silvergieter Hoogstad, Tj. Velstra en de Kaastra's; de nij útkom'ne stikken fen Velstra en Hylkema binne troch dit selskip meastentiids it earst spile, doch it hat ek stikken fen oaren opfierd. Juffrou F. Kaastra—Ablij hat hjar for dizze toanielforiening tige fortsjinstlik makke, trochdet hja jierren oanien haedrollen forfolde.

1879. Oprjuchting fen de Niebüll-Deetzbüller Nordfrie-

sischer Verein troch F. A. Feddersen en H. A. Carstensen, ta it yn wearde hâlden fen it Fryske aerd en de (Noard-) fryske tael. Sj. „Forjit my net" fen dat jier. Sokke forieningen waerden ek stifte yn de Wiedingerharde, to Risum-Lindholm, yn Tondern en to Kiel; hja binne lettertiid mei hjar fiven as bykriten opnommen yn de Nordfriesischen Verein für Heimatkunde und Heimatliebe.

1881. Utjaen fen „It jonge Fryslân, Sangen en Rimen fen jonge Fryske skriuwers", byienbrocht troch Pieter Jelles Troelstra en Onno Harmens Sytstra.

De Fryske Keamer „Gysbert Japix" oprjuchte tsjinoer it Ljouwter Toanielselskip (sa to sizzen de realistyske útbylding tsjinoer dy neffens de romantyk steld), troch P. J. Troelstra en O. Stellingwerf. De leden fen dy Keamer holden foardrachten en komeedzjespilen; ek lies men elkoarren foar: selsmakke wirk, stikken fen Van der Steegh, Stellingwerf en Van der Weg, en teffens âlde fen gehalte. Do Troelstra to Grins op 'e stúdzje kaem, forsloppe de krêft en frissens fen dizze foriening, en gyng hja toneate.

1881/85. Arbeidzjende leden yn it Selskip. Der wirde priisfragen útskreaun for toanielstikken en for in historysk romantysk forhael, mei karmasters fen Selskipswegen.

1884/1909. Theodor Siebs (earst Professor to Greifswald, en dêrnei to Breslau) bisteget syn tiid oan it Frysk yn dit syn hiele bistek: Noard- en Eastfrysk sawol as Westerlauwersk Frysk. Hy bisiket de ûnderskate Fryske goaën, bihânnelet wiidweidich de Fryske lûdleare en jowt in koart oersicht fen it Fryske skriftendom (yn Pauls „Grundriss der germanischen Philologie"). Letter makket er wirk fen de tongslaggen fen Sylt en Hilgolân.

1885. O. H. Sytstra wirdt samler fen it Selskip en is it nou (1912) noch. Mei bikwamens en sin hat hy dat ampt al dy jierren foarstien, en nin wirk dêrby to folle achte.

1886. It Nij Frysk Lieteboek fen P. J. Troelstra en T. E. Halbertsma biwirke en útjown.

1888/95. Utjefte fen it tiidskrift „For Hûs en Hiem": de 3 earste jiergongen troch P. J. Troelstra en T. E. Halbertsma, de 5 lêste troch Halbertsma allinnich (ien en oar mei tal fen meiwirkers).

1893/96. Fryslâns wolfeart yn 1880/97 aloan efterútgeande. It Frysk ûnderfynt dêr ek de skea fen: it oantal leden fen it Selskip bilunet ta 2/3 fen hwet it yn 1884 wêst hat (komt fen 517 op 312 yn 1893, en bliuwt oant 1899 ûnder de 400). De kriten Ljouwert, Grou en de Jouwer hâlde hjar steande yn dy minne tiden. Sjuch for de fieling dodertiid: blds. 23 yn 't midden en 31/33 fen de „Feestrede fen 1894" en „In wird oan ús lêzers" yn Forjit my net fen 1896. Neffens it lêstneamde scille der (om de krappe tiden) jierliks mar 2 jeften fen dat tiidskrift forskine, itjinge 4 jier sa trochset is.

1896. S. van der Burg wirdt 1e skriuwer fen it Selskip en bliuwt soks oant 1910. Syn fortsjinsten by de organisaesje fen it skriuwerskip moatte heech oanslein wirde: hy brocht it op in hichte det it him sjen litte mei.

1897. Dr. Eeltje Halbertsma's bertedei foar 100 jierren bitocht. It jowt oanlieding ta it oprjuchtsjen fen Fryske selskippen om utens. De Fryske biweging uteret hjar binammen to Haerlem (troch Johan Winkler, Dr. J. B. Schepers, Jan Jelles Hof), dêr 't it bûtenselskip „Gysbert Japix" ta stân komt; oare folgje ringen dêrnei.

It wykblêd „Sljucht en Rjucht" wirdt op 'e nij útjown ûnder lieding fen Waling Dykstra, neidet yn 1890 al ien jiergong forskynd wier.

De Selskipsboekerije fen it Gouvernemintshûs nei de

Kanselarije oerbrocht, ûnder ôfsûnderlik bihear bij de Provinsiale Bibliotheek.

1898. Lêzing fen O. H. Sytstra to Ljouwert yn de jierlikse miene gearkomste fen it Selskip. Syn foarslach det de leden hjar mear mei bioefening fen en arbeidzjen for it Frysk ynlitte scille: der heart net allinne wille, mar ek dregens by it Selskip to wêzen. Hy ret oan om Fryske rountsjes for taelbioefening to hâlden, en yn 1899 jowt hy yn bitinking in fraechbos en briefwiksel yn „Forjit my net" iepen te stellen, lyk as earder yn „Iduna" en „For Hûs en Hiem" barde.

1900. Oplibjen fen it Frysk yn mannich opsicht, ek troch de forbettering fen de maetskiplike tastânnen yn ús Fryske gewest. It ledental fen it Selskip wint wer oan, en „Forjit my net" scil jierliks op 'e nij yn mear jeften útjown wirde as yn 't lêstoan it gefal wier.

Dr. J. B. Schepers uteret him yn „Forjit my net" oer de Fryske taelbiweging.

P. de Clercq syn boekje oer de Fryske taelbifoardering; syn foarslach om it foartsterkjen fen ûnderwys yn Fryske tael mei ta wyt fen it Selskip to meitsjen. Dit foarstel wirdt yn de jierlikse ledengearkomste oannommen.

1901. J. J. Hof moannet op de miene Selskipsgearkomste de leden oan om goed Frysk to skriuwen en it skoalleûnderwys yn dy tael to stypjen, en Dr. J. B. Schepers docht it útstel om fen Selskipswegen in „Frysk Lieteboekje for eltsenien" út to jaen. Dit lêste waerd útfierd yn 1902 troch S. van der Burg, T. E. Halbertsma en Jm. Nieuwenhuis.

Dr. T. J. de Boer to Grins stalt yn opdracht fen it Friesch Genootschap van Geschied-, Oudheid- en Taalkunde in Hollânske lyst fen de Fryske útjeften sûnt 1900 gear. Dit wirk is earst troch him dien en letter troch Jiffer R. Visscher foartset, en it Selskip krige de tastimming út dy lysten in

forfryske „Lyst fen de Utjeften, yn en oer it Frysk forskynd yn 1901/10" op to meitsjen, hwet 1912 rékaem.

1901/09. Gearstalling fen Fryske tael- en lêzboekjes; priisfraech dêroer yn 1904 fen Selskipswegen.

1902. Oprjuchting fen de Nordfriesischer Verein für Heimatkunde und Heimatliebe to Husum yn Sleeswyk, in selskip dat yn syn doel en wirkjen oerienkomt mei it Frysk Genoatskip to Ljouwert.

1904. Dr. Eeltje Halbertsma's earebyld to Grou ynwijd, dat troch de byldhouwer J. H. Schröder makke en fen J. Hepkema alhiel bikostige waerd.

1905. It Boun fen Fryske Selskippen bûten Fryslân to Utert oprjuchte, dêr „Fier fen hûs" to Ynskedé de foarstap ta die.

Stifting fen it Boun „Jong Fryslân" as ûnderdiel fen it Selskip, nei oanlieding fen J. J. Hof syn bimoeijenis, troch dizze mei A. H. Schaap, B. J. Hornstra en oaren.

1906. Forsiikskrift fen it Selskipsbistjûr oan Deputearre Steaten fen Fryslân, om it skoalle-ûnderwys yn Fryske tael, op ûren bûten de gewoane leartiid fen Selskipswegen jown, troch jierliks tasicht en jildelike stipe fen de Provinsje oan to sterkjen. Neidet Deputearren — op inkele bitingsten nei — hjar mei de saek forienigen, is it forsiik yn 1907 troch it Selskip by de Provinsiale Steaten ynbrocht en fen dizzen oannommen.

1906/07. R. W. Canne leit yn de miene Selskipsgearkomsten der klam op, det de Friezen mear ta bate fen hjar memmetael dwaen moatte.

1906. De earste Selskipsdei to Ljouwert hâlden.

1903. Sjouke de Zee uteret him sûnt dy tiid jamk yn it Frysk as propaganda-sprekker for de drankbistriding, it frijsinnich Christendom esfh.

1907. De Selskipskrite Ljouwert stiet hjar boekerije en hwet dêr nij by komt yn brûkliening oan de Iepenbiere Lêzeseale dêrre ôf.

G. R. Veendorp docht yn de jierlikse Selskipsforgearringe it foarstel, in „Paedwizer yn de Fryske Skriftenkennisse" gearstalle to litten fen Selskipswegen.

P. de Clercq syn Oprop *yn Wintermoanne* fen dit jier oan de Noardfriezen yn Sleeswyk, ta it foartsterkjen fen hjar âlde goasprake (sûnder fen it feest op Amrom ôf to witten). Hjir wirdt op andere troch de âld-sékaptein Nann Mungard fen Keitum op Sylt, det *yn Simmermoanne* fen dit jier to Nebel op Amrom it earste Noardfryske Eilânsfeest fierd waerd, dêr't hy yn it Syltersk in rede oer de Noardfryske taelbifoardering op hâlden hie, wylst oaren dêr ek yn de Noardfryske tongslaggen sprieken. Sûnt de gearset fen 1844 to Bredstedt op it fêstelân fen Sleeswyk hie der sa'n Noardfrysk folksfeest net wêst. Sj. „Forjit my net" 1908, blds. 223/235.

1908. It Christlik Selskip for Fryske Tael- en Skriftenkennisse oprjuchte troch Ds. S. Huismans, Dr. G. A. Wumkes, G. Kamerling, O. Akkerman, A. Wybenga en oaren.

Troch P. Sipma wirde de Noardfryske eilânnen bisocht; hy stelt him op de hichte fen hjar taeleigen, om mei Nann Mungard en oaren ienheit yn de Eilânsnoardfryske stavering to biwirkjen.

Gysbert-Japiks-feest to Boalswert op de 3e Selskipsdei. Ds. S. K. Bakker fen Swol hâldt in Fryske rede yn de Martinitsjerke, en Ds. S. Huismans fen Eanjum docht soks dêrnei yn de Broerretsjerke.

P. de Clercq slacht yn Sleeswyk it oprjuchtsjen fen in Eilâns- en fen in Fêstelâns-Selskip foar, ta it fêstigjen en byienhâlden fen de 2 haed-tongslaggen fen it Noardfrysk (sj. de Sylter Zeitung fen 17 Sept. 1908).

1909. It tiidskrift „Yn ús eigen tael" fen it Christlik

Selskip for Fryske Tael- en Skriftenkennisse nimt in bigjin, mei Dr. G. A. Wumkes as samler.

To Ljouwert wirdt it Underwysfûns for de Fryske tael oprjuchte, troch it Selskip fen 1844 ûnder freonlike meiwirking fen it Friesch Genootschap van Geschied-, Oudheid- en Taalkunde.

De Sylter Verein to Altona jowt kostleas oan de greatste skoallebern op Sylt it Lêzboek for Sylter Frysk, dat B. P. Möller fen Hamboarch for dat doel klearmakke hat. It Prussyske regear stiet ta det it boek yn alle skoallen op dat eilân brûkt wirdt, bihalven dy fen Westerlân (dêr yn de bifolking to folle forskaet bistiet).

Bisiik fen Dr. W. A. Craigie út Oxford oan ús Fryslân. Syn bilangstelling for it Frysk en yn 't algemien for taelûntwikling.

1909/11. Oplibjen fen it Noardfrysk, yn 't earstoan allinne mei de tongslach fen it eilân Sylt. Erik Johansens Sylter toanielstikken, Nann Mungards Sylterfryske wirdsamling, Boy Peter Möllers lêzboek, Andreas Hübbe syn gearbringen fen jild for de „Friesenspende" (d. w. s. de jeften ta de Noardfryske taelbifoardering, to Hamboarch ynsamle).

1911. P. de Clercq wiist op it bilang fen in weardige Fryske Bibeloersetting; G. Postma en hy geane dêr mei to wirk, almeast neffens de Steatenfortaling (mei it each op hwa de Bibel it measte lêze). Hjar biarbeiding fen Evangeeljes en Psalmen wirdt opnommen yn it tiidskrift „Yn ús eigen tael".

G. Hornstra leit oan it Selskip fen 1844 syn oersetting fen it Johannes-Evangeelje en de Hânlingen der Apostelen oer, dy't er yn forbân mei de Synodale fortaling forfryske hat.

By dizze forfryskingen wirdt yn beide gefallen *de lêzing yn't oarspronklike* neigien.

It eksamen ynsteld for it ûnderwysjaen yn Frysk op de folksskoalle.

Utjefte fen it „Frysk Sangboekje” troch Dr. G. A. Wumkes, O. Akkerman en A. Wybenga fen wegen it Christlik Selskip, en fen „it Fryske Foardrachteboek” troch de foarstneamde.

Dr. W. A. Craigie hâldt in rede to Sheffield oer it oplibjen fen talen en tongslaggen, en hat it dêrby ek oer de Fryske biweging (sj. „Forjit my net” 1912).

1912. De Eilânsfryske Skriftenforiening yn Noardfryslân oprjuchte, mei fêst plak op Fear.

It bernelêzboek „Ut ’e âlde Doaze” troch C. Wielsma en J. J. Hornstra Gs. gearstald en fen it Selskip fen 1844 útjown.

E. Folkertsma fortaelt út it Nije Testamint de 3 Johannes-Brieven (sj. „Yn ús eigen tael” 1913).

Gearbrocht yn 1912/13 troch P. de Clercq, yn opdracht fen de Kommisje for it Underwys yn Fryske tael.

---

## TAFOEGING.

De stikken, dy’t op de *wize fen lesjaen yn Frysk* slagge, hwet *tael* oangiet, binne to finen yn:

„Forjit my net” 1902: O. H. Sytstra, Prove fen in les yn it Frysk lêzen;

„Forjit my net” 1907: O. H. Sytstra, It Underwys yn Frysk;

„Forjit my net” 1908: P. Sipma, It Underrjucht yn Frysk I, mei de Taheakke;

„Forjit my net” 1909: P. Sipma, It Underrjucht yn Frysk II.

Bûtendat habbe de boppemasters P. Hoogland fen Aldwâld en J. van der Tol fen Wikel yn de Mastersgearkomsten fen 1910 en 1911 oer dy saek in lêzing hâlden.

# NEISKRIFT

**oangeande de Koarte Oanwizing by de stúdzje for it lesjaen yn Frysk op folksskoallen, útjown 1914.**

---

Om misfetting foar to kommen is it winskelik, det nei oanlieding fen **punt IV[a]** yn boppeneamd boekje hwet oanfolling bart.

Skriften fen gehalte fynt men yn ridlik great oantal *forspraet* yn „Forjit my net" en op oare wize, mar net folle dêrfen is yn samlingen ef blomlêzingen opnommen. Nou giet it net oan det sok forspraet wirk allegearre yn dizze korte hânlieding opneamd wirdt: men scoe by de stúdzje net mear witte hwer 't men yen oan to hâlden hie. Dêrom is net mear opjown as neffens blds. 4 byienbrocht waerd.

---

De **Koarte Kronyk** op blds. 5—15 eigenet hjar *for eltsenien, dy 't yn Frysk bilang stelt.*